قال تعلى : كل من عليها فان ويبقى وجه ربك ذوالجلال والإكرام

وقال صلى الله عليه وسلم: لموت قبيلة أيسر عند الله من موت عا لم

# بسم الله الرحمن الرحيم

## مقدمة

## قال الشاعر

BISMILLAHI MANNANI, NDIYO TAKAYOANDIA, NA YAPILI RAHAMANI, NA RAHIMU KUANDAMIYA
NA HIMDI KIBAYINI, NA SWALA KUKHITIMIYA, NI QAWLI YA AAMINI, YA TUMWA WETU KARIMA

NDUZA NA WANGU AHALI, NAPENDA KUWANDIKIYA, KWA LUGHA YA KISWAHILI, ILI IPATE WELEYA
YA RIYADHA YAKE HALI, MWANDO WAKUINUKIYA, JENGO LIKAWA LA KWELI, MSINGI NA KUTA NJEMA

IKATOWA ANIHAARI, YA MAI YALIYO MEMA, ZIKAENEYA ZAKE NUURI, AKAONA MWENYE HIMA
NA WANGINE WASAFIRI, WALIYOKUYA KUTUMA, ILIMU ISO MFANO, KUONGOZA TWARIQA NJEMA

YANDANI KUWAELEZEYA, YALIYO WAZI KHALISI, IPATE KUWAELEYA, MAISHA YA IDARUSI
ALIPO TUONDOKEYA, KATIKA YAKE JULUSI, KAFUATA NJEMA NDIYA, ALIYOKWENDA HASHIMA

NDIYO NAMI NIKASEMA, MUPATE KUNISIKIYA, ILI NA MWENYE KUSOMA, YAPATE KUMWELEYA
HAPO KATUNGA NUDHUMA, NA CHAPA KUWAPIGIYA, SABABU YA MWENYE HIMA, AWE MPESI KUSOMA

MWANDO

NAANDA YANGU NUDHUMA, KWA MAMBO KUNISHANGAZA, YALOJIRI KWETU AMU, MSWIBA YAKAENEZA
KUONDOKA MAREHEMU, NA KUZINYIKA NYANGAZA, RABBI ATUPE MIYANGA, TUISHI KWA HALI NJEMA
ALIFUATA HATUA, BABAKE ALIOYENDEYA, HAKUWEZA KUKUNDUA, KULLA ALILOMWATIYA
RIYADHA IKISA NGOWA, IKAZIDI KUENDELEYA, WAZALIWA NA WAGENI, WAKAISHI KWA SALAMA

RIYADHA TAREHE YAKE, NI HINI NAWANDIKIYA, TANGU KUBUNIWA KWAKE, MPAKA KUJIRI HAYA
MWENYE NGAZIJA WONDOKEYA, ILI AMU KUEKELEYA, NI SABABU YAKE MIGUU, KISIMAMA HUMUUMA

MUI WAKE NI NSUJINI, NDIYO ALIYO TWAMBIYA, HUYU MWANA MISUWANI, NDIYE MAMAKE SIKIYA
HUYU MWENYE BAHASANI, NI BIBI MZALIYA, MWENYE ALAWY MKUU, FAKHARI ZIMEMWANDAMA

MWENDO WAKE KUZAWANI, TAREHE IFAHAMUNI, ALIFU NA WA MIATEINI, WA TISIYA WA SITIINI
ALIFU WA MIATEINI, SABAA WA THAMANINI, AKAONDOKA NGAZIJA, AAMU AKAYA SALAMA

KAISHI MWAKA MZIMA, AMU AKIFANYA DAWA, HATA AKIWA TIMAMA, BABAKE KAMUAMKUWA
MWENYE WAZIRI KATUMA, WANAWE KUMTUKUWA, ABDILLAH NA MUHAMAD,WAKENDANAE KWA HIMA

ALIFU WA MIATEINI, THAMANIYA THAMANINI, ALIPANDA JAHAZINI, AKAEKEYA MSUJINI
HAPO AKIFIKA PWANI, BABAKE UBANDARINI, KAMPOKEA KWA SHANGWE,FURAHA NA KUTEREMA

NGAZIJA ALIPORUDI, HAKUWA NA TANGAMANO, ILLA KINYA CHALIZIIDI, AKAWA HANA MANENO
QUR’AANI NI URAADI, WAKE AKISOMA M’MNO, KITWALII NA ILIMU, ILE AAMU ALIYOSOMA

ASWILI KUBADILIKA, HATA KUWA HALI HIYO, ALIKUWA KIUDHIKA, KWA AADA ITUMIKAYO
ARUSI MTU KITAKA, ISRAFU WAFANYAYO, NA KUTAKA KUMUWEKA, ATAWALE HUKUMA

HUYO MWENYE BAHASANI, KANENA MSIKITINI, MWETE HAPA BARAZANI, SWALIHI MUULIZENI
HAITAKI NTI HINI, UPESI MRUDISHENI, ANENDE KWA AMMI YAKE, AMU ILIMU KUSOMA

NA MWENYE SAYYID ALI, KAMPOKEYA GHULAMU, PAPO ASIIMUHULI, KAMSOMESHA ILIMU,
AKI IONA YAKE HALI, KAMPA NA UIMAMU, SHEKHE BILADI MSIKITI, KUUONGOZA KWA WEMA

SHEKHE WAKE MASHUHURI, WAPILI NITAWAAMBIYA, MWENYE ALAWY SHATWIRY, ALISOMA KWAKE PIA
NA ABDULRAHMANI MZURI, ALOMUOTA NABIYA, KIMTUFIYA KANWANI, NAYE AKII MIZA HIMA

ALIKAA MUI MWEMA, SASA KWAITWA LANGONI, WAZUNGU WALIPOKWIMA, KAGURIYA MINAZINI
RATIBU ZAKE WATHEMA, KITEZA NAO UTANI, AKIADHINI KUSWALI, NAO WAKIMWANDAMA

ALINA WAKE SWAHIBU, SHAMBA AKAMWANDIKIYA, NDIYE MWENYE MANSWABU, WAKIABUDU PAMOYA
WAKAKUSANYA SHABABU, NA WAZEE WOTE PIA, HAPA WAKAJENGA BANDA, LAKUSWALI NA KUSOMA

MAULIDI WAKAANDA, YA DEB’I KUYASOMA, NI HAPO KATIKA BANDA, SIKU MOYA KASIMAMA
BA TUWEYHI AHMADA, ITIKAFU KAISEMA, WATU WAKAMZUWIYA, SI MSIKITI FAHAMA

AKAJIBU MUARABU, BAADA MUDA KATIITI, MUTAIYONA AJABU, KWA HONO WENU WAKATI
MUTAUONA KWA KARIBU, UTAKUWA MSIKITI, PATAKUNDUKA MAHALI, PATAKUSANYIKA UMMA

NA MAULIDI SOMANI, YETU YA HADHRAMUTI, BARAKA IMO NDANI, NIYA DURARU SIMTWI
TAWANDIKIYA DIWANI, MUZIPATE BARAKATI, YA ALIL HABSHIYI, FUWATA TWARIQA NJEMA

MWARABU KARUDI KWAO, KHABARI AKAZI TOWA, KWA SALAMU APE WAO, MN’NO ZIKA FURAHIWA
NA MMOYA BA SAIDA, PAMOYA NA RIDHIWANI, SAMAI KWA MIZIMARI, NA KWA MATWARI KUSOMA

HAPO MASHEKHE WA AMU, WAKAPINGA KWA YAQINI, WAKANENA NI HARAMU, MUSENDENI SIMAANI
WAKAWA WAMLAUMU, MANSWABU KUWA NDANI, JUZU YA PILI IHYAI, BABU SAMAI KASOMA

KULLA LENYE UKINDANI, JANIBU ZIKAWA MBILI, NI WOTE WANAZUWONI, NI NJEMA YAO AKILI,
FUATA QAWLI HINI, NA UKITAKA YA PILI, KHAMSA WA KHAMSINI NAMBA, MIATEYNI WAKASOMA

SAMAI NA MAULIDI, MN’NO ZIKAINDILIYA, KULLA MWAKA IKAZIDI, AMU YETU IKANGIYA
AKAINUKA SAYYIDI, KAHAWA KAWAPEKEYA, KWA KUWA NIWA KUNWEWA, KANGIYA MTU KISEMA

WAMAKANDA MSIKITI, NA MAKUTI KIZUMBIYA, NA MTUNGI UMO KATI, WA MAI KUTAWADHIYA
HATA KWA MUDA KATIITI, WATU WAKAMUILIYA, WAKAIJENGA KWA HIMA, RIYADHWA IKASIMAMA

ALIFU NA MIA TATU, NA KUMI WA HIJIRIYA, KAKUSANYA ZAKE ZITU, AMBAZO ATAJENGEYA,
KUNGIYA TISIYA KWETU, NDIYO YALIPOTIMIYA, KAIMALIZA BIRIKA, KAFUKUWA NA KISIMA

BIDAYA AKASOMESHA, DARASA KUFUNGULIYA, AKISA KUKHITIMISHA, IHIYAI KAYANDIYA
NA KHABARI ZIKASHASHA, MUINI ZIKA ENEYA, ULE SHARIFU MGENI, WATU HENENDA KUSOMA

HARUSI MWANDO KUOWA, ESHA BINTI SALALI, MWANDO HASANI KAZAWA, IDARUSI NI WAPILI
KISA YEYE KAMUONDOWA, KAFA YEYE AWWALI, IDARUSI ALIBAKI, KWA WAUME MBWAKHATIMA

KAOWA MWANA MKAA, FATWIMA BINTI BAKARI, NA HOYO KAZAA TAA, IKAENEYA ZAKE NUURI,
NI BADAWY MEKAA, KAOWA WA KWA BAKATHIRI, NAYE MEWATA MIYANGA, YENDAO HAITOKOMA

KAMUOWA MWANA BAMU, BINTI YA ATHUMANI, WAKAZAWA MAKARIMU, WAKE WATATU NYUMBANI,
NI NURU ILO TIMAMU, NA BAHIYYA MUYUWENI, RUQIYA MTABASAMU, NI WATATU WAME KOMA

ALBEIDHI MASHUHURI, ABDALLAH MWAMUYUA, AKAIFUNGA SAFARI, NURU KAYA KUMUOWA,
AKISA KUSITAKIRI, WA MAMBRUI AKAWA, KAWAZAA MABINTI, MANSWABU NA FATUMA

NA WAUME HAKUZIDI, NI WAWILI SIKIZANI, SHARIFU WETU SAIDI, MAARUFU DUNIYANI,
NI WAN’NE YAKE IDADI, NI ABDULRAHMANI, ALBIIDHI NDIYE JADDI, KABILA YAO FAHAMA

BAHIYA HANA MWANA, WITO ALIKOOLEWA, MUMEWE NI MAULANA, WAMDHIHIRI MZAWA,
WALIWAHI KUWATANA, SABABUYE SIKUYUWA, AKARUDI AMU TENA, HATA SIKU ZIKAKOMA

RUKIYA AKAOLEWA, SAYYDI ALI ZINJIBARI, BINTI AKAZALIWA, MWENYE TWABIYA MZURI,
NIRAJABU MWAMYUWA, SI MBALI AKISAFIRI, BABAKE KAMTUKUWA, ASIYAFA WAKE MAMA

NA SASA NARUDI TENA, WAKE WA MWENYE KATAYA, ALOZAA NAYE WANA, WAKAWA WALO TIMIYA,
BAADA HUYO HAPANA, ALOMZALIYA, ANGAWA AMEOWA TENA, HATA UMRI KUKOMA

NA KHADIJA KAMUOWA, WA SWALIHI MUYUWENI, ZIJANA WAKAZALIWA, NI MUME NA NISUWANI,
MUHDHWARI KAFA MOWA, NA ESHA KWAO MUYINI, ALIBAKIYA FATUMA, SHANGAZI WA WOTE UMMA

NA HOYO AKASAFIRI, KISIMAYU KUOLEWA, MUME SHARIFU BAKARI, BASKUTI MWAMYUWA,
AKARUDI KWA UZURI, KWA BABAKE AKATUWA, ASIWEZE KUONDOKA, KWAKUWA MTU MZIMA,

MEOWA WENGINE TENA, AMBAO SIKUWATAYA, SABABU HAWANA WANA, AMABO WAME TUWATIYA,
MWENYE MKUU KANENA, BADAWY AKAMWAMBIYA, WEWE SOMESHA ZIJANA, NA MIMI WATU WAZIMA,

ALIFU THALATHA MIA, THALATHA WA ISHIRINI, BADAWY KAMUWATIYA, MAMBO YA MSIKITINI,
NA YEYE AKAWA HUYA, KIFASIRI QUR’ANI, KIFASIRI HAMZIYA, RAMADHANI AKIKOMA,

IDARUSI KAMWATIYA, MAMBO YOTE YA NYUMBANI, NA NDUZE KUWAANGALIYA, NA KUPOKEYA WAGENI,
ALIFU THALATHA MIA, ARUBAA WA KHAMSINI, MWENYE KAWATA DUNIYA, KENDA KWA MOLA SALAMA

UKANGIYA MDANGANO, KUDHWANI MAMBO HAYAWI, WAKASHIKANA MIKONO, IDARUSI NA BADAWY,
MAMBO YA KAFANA MN'NO, KHITILAFU HUTAMBUWI, KWA DUA'A YA BABA WAO, NA BARAKA ZA HASHIMA

ALIFU THALATHA MIA, THAMANIYA KHAMSINI, BADAWY KANDAMA NDIYA, YA KUONDOKA DUNIANI
IDARUSI KABAKIYA, YEYE PWEKE MASIKINI, HANA TENA MSHAWIRI, NA MAMBO YAMEMWANDAMA

BABAKE KAMUILIYA, USINDIZINI KANENA, USIKHOFU MAMBO HAYA, AFANYAYO NI RABBANA,
ITENGEZE YAKO NIYA, NA SISI UTATUONA, MAMBO YOTE UTAFANYA, NA MAULIDI KUSOMA

IDARUSI KIAMKA, UNA SHILINGI MIATEYNI, HATA KUKIPAMBAUKA, ZIMEKUWA ALFEYNI,
HATA YUWA KIPINDUKA, ZITELE SANDUKUNI, KATUMIYA ZIKABAKI, AKAWAPA MAYATIMA

HAKOSI ARUBAINI, SIKU ZOTE AWALISHA, NA AKIYA MASIKINI, ALO NACHO HUMFUSHA,
NA IKIYA RAMADHANI, WATU KIWAFUTURISHA, TUKISA KUSWALI EIDI, WATU SOTE HUMWANDAMA

MAPENI YASOTINDIKA, ALOKIWAPA ZIJANA, SHILINGI TANO HUFIKA, HAZIMALIZI MTANA,
KUNA WENDAO KUTAKA, HUWADHWANI UKIYAONA, ALICHONACHO HUWAPA, KAWATOWA SALAMA

ND'E ALIPO KITOKA, ENDAPO MAZIYARANI, RAMADHANI IKIFIKA, PESA TELE MFUKONI,
HUZIYONI ZIKTOKA, HAWANYA BARABARANI, HATA AKIRUDI KWAKE, HUWA HANA DIRIHAMA

ALIPOWATA KUTOKA, AKABAKIYA NYUMBANI, ENDAO HUIDIRIKA, CHAI KAHAWA BULINI,
BISIKUTI HUUNUKA, ZILIYOKO MKEBENI, NA SODA KWA MASANDUKU, HUNWIWA PASI KUKOMA

UTADHANI NI TAJIRI, MWENYE NYENGI MILIYONI,
HAKU UCHA UFAKIRI, KUMNGILIYA NYUMBANI,
WEKE GUNIA SUKARI, HUWA WANYA MAJUMBANI,
MEISHI KWA UKARIMU, HATA SIKU ZIMEKOMA

ALI THALATHA MIYA, NAWAHIDI WA SITINI,
MFUNGO SITA SIKIYA, YALI MWEZI ISHIRINI,
QUBBA AKAWAJENGEYA, LIKANG’OKA LOTE TINI,
ASICHOKE KUTENGEZA, IKAZIDI YAKE HIMA

KAJENGA UPIYA, NDILO HILI LAMWISONI,
ALIFU TATU MIYA, NA SITA WA SITINI,
MNG’U KALIAFIKIYA, LIKAPENDEZA MATONI,
NDIPO LILIPO TIMIYA, MLANGONI KUSIMAMA

YALIPO ZIDI MATATA, YA KUPOTEYA SINIYA,
KHAMSA WA SABIINI ETA, ALIFU THALATHA MIA,
NYUMA KAJENGA UKUTA, MAHALA YA KUPAKIYA,
BOMA LIKAKAMILIKA, UPANDE WENYE KISIMA

KHADIJA ALIMUOWA, BINTI UMARI SA’DI,
MMOYA AKAOLEWA, ALI BADAWY SAYYIDI,
WANA WAWILI KUZAWA, WANAWAKE HAWAZIDI,
AKAZAWA BAHASANI, MWANA WA MISINGI MEMA

ALIFU THALATHA MIA, THALATHA WA ARUBAINI,
MWAKA UKIMPITIYA, AKAZAWA BAHASANI,
HARUSI AKAINGIYA, SAYYIDI ALI NYUMBANI,
HUYU NDIYE MANSWABU, WA KWA BABA NA KWA MAMA

ABDULRAHMANI KAOWA, MTOTO MWANA WA PILI,
KWA IDARUSI MKWEWA, NA KISA NI WAKE KHAALI,
ALBEIDHI KATUKUWA, KAKUSANYA JAHA MBILI,
WALAKINI HAKUISHI, AKAFA MBELE FATUMA

TISIYA WA SABIINI, MWANDO UKINGIYA MWAKA,
MARA NI MSIKITINI, MARA HAWEZI KUTOKA,
MWENYE AKANGIYA NDANI, KWA MARADHI KUMSHIKA,
ILLA KIIBIDIISHA, KUWATIYA WATU HIMMA

AKIFIKA THAMANINI, ALIDHOOFIKA MN’NO,
KIPANDA ZIDARAJANI, HUCHOKA BILA MFANO,
ENDAPO MSIKITINI, ILLA ASHIKWA MKONO,
KINENDA KHATUWA TATU, HENDI MBELE HUSIMAMA

TANGU MARADHI KUANDA, HALI YAKE NIWAELEZE, HALIKIWEZA KUPANDA, ILLA WAMSHIKILIZE,
DINI MTOTO KANENDA, KAWATUKUWA NA NDUZE, MNGU KAWAPA SUBIRA, WAKAIPATA KHATIMA

KUCHA HUISHI NA HAMU, HONDOKA M’MOYA M’MOYA, NA YUSUFU WA MWALIMU, KWAKE AKAKUKIMBIYA,
KUTWA KUCHA UNA ZAMU, NDUZE KUWA SAIDIYA, NA MWALIMU BAKARI, WOTE WAKIMTAZAMA

HATUNA LAKUWALIPA, WATU HAWA DUNIYANI, ILLA NI MNGU KUWAPA, AWATANGANYE PEPONI,
TWAOMBA UWAPE HAPA, YAONE YETU MAONI, NA PEPONI WANGIYAPO, UWAJAZI MAMBO MEMA

NA ALOSHIKA MAKAMU, RABBI MOLA MUAWINI, NA NDUZE UWAFAHAMU, NA WALO MSIKITINI,
KIWA SIWEWE KARIMU, MAMBO HAYAWEZEKANI, TUPE REHEMA RAHIMU, NA ITO KUTUTIZAMA

WARAHAMU YA RAHIMU, WALIYOKUYA WAGENI, WALIYOKUYA KUSOMA, KUTOKA KWAO MIINI,
WENDAPO SASA HUKOMA, HAWAYUWI WATENDENI, YULE ULIYE MONDOWA, UWAPI BADALI MWEMA

AAH WAMEKUWA MAYATIMA, ZIJANA MSIKITINI, NA WENYE KUWATIZAMA, NI SISI HATUWAONI,
YA RABBI MWENYE REHEMA, WANGALIYE YA MANNANI, ITO LA REHEMA YAKO, NI ITO LISILO KOMA

MAYATIMA SIO PWEKE, WAYAA TELE MUYINI, KULLA MTU UNA LAKE, LAKINI HATUYUWANI,
RABBI WEWE UTUSHIKE, TUWE MWAKO MIKONONI, NI WEWE KUTUTINDIYA, HATUNA MWENGINE NYUMA

AMEBAKIYA SHANGAZI, RABBI MWANGALIYE SANA, ALIYONI MTUKUZE, WA MAMBO YAKITATANA
MUAWINI YA AZIZI, AWNAKA YA MUIINI, KULA KWITO LILO UZITO, KWAKO NI PESI KARIMA

YA RABII UITIMIZE, AHADI YAKO RABBANA, RIYADHWA MAMBO YAFUZE, KAMA TULIYO YAONA,
HIZI TANDU ZITAPUZE, ZILINGANE NA MASHINA, YATOWE CHAKE KIVULI, KIFUNIKE WOTE UMMA

WATAKAO KUSIMAMA, KUYAPAMBA MAMBO HAYA, UWAPE MOYO WAKWIMA, UWAONGOZE SAWA NDIYA,
MAFATTANI WAKISEMA, FITINA KUWATILIYA, UWARUDISHE KINYUME, WASIYUWE LAKUSEMA

SIPAKI IMEENEYA, AMU IMEZIDI KIZA, KUZINYIKA TAA MOYA, IME FIFIYA NYANGAZA,
RABBI WALO TUWASHIYA, MUWANGA AKAENEZA, TUPE BADALI YA NURU, YENEE MUI MZIMA

WALIPOKUYA WAKATI, NA SAA KUTEKELEYA, HAPO MALAKA MAUTI, ISHAA MEMSMAMIYA,
NI JUMAPILI HIYAATI, SAA MBILI KUPOTEYA, WATU WAMEMZUNGUKA, HUKUMU AME YANDAMA

HUNU MFUNGO TISIYA, MWEZI SABA YUWAANI, KIZUNGU KUWAFIKIYA, THAMANIYA WA SITINI,
ALIFU THALATHA MIA, THAMANIYA THAMANINI, NA HUNO WA HIJIRIYA, TAREKHE IME ANDAMA

BAADA KISA KUZIKA, WAKAREJEYA MUYINI, NDUGU WAKA KUSANYIKA, KWA SHANGAZI YAO NDANI
SASA AMMI MEONDOKA, BADALI YAKE NINYANI, WAKAJIBU KWA UMOYA, ALI SHIKA MAQAMA

KAOMBA MNGU SHANGAZI, FATIHA KAWATILIYA, KUISOMA HAIWEZI, LAKINI KAVUMILIA,
AKIKUMBUKA MAPENZI, YA NDUYE NA MAZOWEYA, HUUMWA ZAKE ZIUNGO, HAWEZI NA KUSIMAMA

MEZOKUFA NI SHANGAZI, NDUZE WAME PUMZIKA, KUISHI TENA HAWEZI, NA KUFA HUSIKITIKA,
HAYAMALIZI UYEZI, UNA MAMBO AYATAKA, KWA JAHII YA MUUMBEZI, TAPATA MOYO WAKWIMA

NA HAPA SASA TAKOMA, KUNENA SIYAMAMLIZI, ASICHOKE WA KUSOMA, NA WENYE KUPULIKIZI,
SASA NIME TIYA TAMA, NA KISHA NITATIMIZI, NI MENGI NILIYO NAYO, NITAKAYO KUYASEMA

NI MIMI WANANE WENU, TULOINGIYA PANGONI, NALO IYOSHA MIKONO, ADUI ASIYE NDANI,
QADARA MLINZI WENU, MEQADIRI RAHAMANI, INSHALLAH NITAWANDAMA, NIKHITIMISHE KWA WEMA

NA JAMII HADHWIRINA, WALO HAPA HADHIRANI, NA WOTE MUSILIMINA, WALIYOMO KABURINI,
WATIMILIZE RABBANA, MATAKWA YAO MANNANI, UOKOWE NA TAABU, SIKU HIYO YA QIYAMA

NASWALIYA MUKHTARI, MTUMI WETU NABIYA, NA SWAHABA ANSWARI, NA WAHAJIRI PAMOYA,
NA ALOTUNGA SHAIRI, MADENI KUMLIPIYA, ABDALLAH BAKATHIRI, USIMFISHE NA DHIMA,

UMTENGEZEE HALI, YA AAKHIRA NA DUNIA, YEYE NA WAKE AHALI, NA ISILAMU PAMOYA,
MUIMBA SHAIRI HILI, NA AMBA WA USIKIYA, WA HIFADHI YA HAFIDHI, UWAPE KHATIMA NJEMA.

وصلى الله على سيدنا محمد وعلى آله وصحبه وسلم